# MAISHA YA SHEIKHUL ISLAM, AL-HABIB ABDULRAHMAN BIN AHMAD AS-SAGGAF ( MWENYE ABUDI )



## 1260 – 1340 A.H.

**AL-FAQEER**

**YAAKUB ABDULHAMID SHEIKH**

**1440 AH / 2019 CE**

**IMEFANYWA UTAFITI NA KUANDIKWA NA**

**AL-FAQEER, YAAKUB ABDULHAMID SHEIKH**

**IMESAHIHISHWA NA:**
**AL-HABIB MUHAMMAD HASSAN AL-NADHIRY (MWENYE KARAMA)**
**AL-AL'LAMA USTADH HARITH SWALEH AL-MAAWY**
**AL-AL'LAMA SAYYID ABDALLAH MUHAMMAD SAAGAF**
**AL-AL'LAMA USTADH ABDURAZAQ SWALEH ABEID**
**SAYYID ATHMAN UMAR ABDALLAH SAGGAF**

**Barua pepe: yaakub.ahmed@gmail.com**

**IMEPIGWA CHAPA**

**MWEZI 15 RAMADHAN, 1440 AH / 2019 CE**

**Kwa masihihisho ya upungufu au ziyada tafadhali wasiliana na anwani iliyotajwa.**



**Sheikhul Islam, Sayyid Abdulrahman bin Ahmad bin Umar As-Saggaf (Mwenye Abudi)**

## BISMILLAHI RAHMANI RAHIM

## UTANGULIZI

Twamshukuru Mwenye-Ezzi-Mngu kwa kutuwezesha kukusanya kitabu hiki cha maisha ya Sheikhul Islam. Madhumuni ya kitabu hiki nikuhifadhi tarikhi ya bwana huyu mkubwa nakuwafahamisha watu tarikhi yake ili iwe ni kiegezo kwetu.

Sheikhul Islam alikuwa ni kiongozi mwema katika nyanja zote; ilimu, twabiya, utangamano, uadilifu na mengineo. Kwa hivyo iliwajibika kwetu kuhuisha sera yake ili na sisi tujaribu kumfuata.

Twatowa shukrani zetu za dhati kwa kila aliyetusaidia kukiandika na kukichapisha kitabu hiki.

Ndugu yenu,
**Sayyid Athman bin Umar bin Abdallah Saggaf**

**KWA JINA LA MWENYE-EZZI-MNGU, MWINGI WA REHEMA, MWENYE KUREHEMU**

## DIBAJI

Kila jinsi ya sifa njema anayestahiki kusifiwa ni Mwenye-Ezzi-Mngu, Mola wa viumbe vyote. Na swala na salamu zimfikie aliye mtukufu wa daraja, Bwana wetu Muhammad rehma na amani zimfikie yeye pamoja na Aali zake na Maswahaba zake.

Baada ya bismi na himdi na swala na salamu, ni furaha isiyo kifani kuwa karibisha katika toleo hili la kwanza la tarikh ya Sheikhul Islam. Toleo hili limelingana na miaka mia tangu kufariki kwa Sheikhul Islam.

Lengo na madhumuni ya kitabu hiki ni kumuarifisha Sheikhul Islam ili watu wapate kujua tarikhi yake na waweze kuiga mema aloyafanya, pamoja na kujua kazi kubwa aliofanya Sheikhul Islam katika kuelimisha umma na kufanya uadilifu katika wadhifa wake kama Chief Kadhi wa kwanza wa Kenya katika zama za ukoloni. Tumehimizwa kuwaiga waja wema ikiwa hatutoweza kufanya amali au kufika maqamu waliofika wao. Na anasema Mwenye-Ezzi-Mngu katika Qur'an takatifu mwisho wa aya ya 176 katika Suratul A'araf;

"..Basi simulia hadith, huenda wakatafakari."

Twamuomba Mola Subhanahu wa Ta'ala atunufaishe na ilimu na baraka za bwana huyu. Amin, Wa billah Tawfiq.

Al-Faqeer
**Yaakub Abdulhamid Sheikh**

## AAL SAGGAF

Ukoo wa Aal Saggaf unatokana na Al-Imam Abdulrahman As-Saggaf bin Muhammad Maula Dawila bin Ali bin Alwy bin Faqiihul Muqaddam ambaye alizaliwa mji wa Tarim huko Hadhramaut, Yemen mnamo mwaka 739 AH.

Imam Abdulrahman Saggaf alikuwa mwanachuoni mkubwa. Yasemekana alisoma kitabu cha fiqhi cha Imam Abi-Is haaq Ash-Shiraazy mara nyingi, hata akakaribia kukihifadhi kwa moyo. Al-Imam Saggaf alijipotolea kusoma fani za lugha ya kiarabu kama vile nahaw, swarf, bayaan, pamoja na ilmul usuul, tafsir na hadith. Alikuwa na bidii ya hali ya juu mpaka akawapita wenzake na kufika maqaam ambayo hakuna aliyemfikia miongoni wa mashekhe wa zama zake, na kwa sababu hii ndio akapewa laqab ya "As-Saggaf" kwasababu aliwashinda wote akawa mfano wa sakafu juu ya mawalii wa zama zake. Alikuwa pia akijulikana kama Sheikh Waadil Ahqaaf. Alifariki mji wa Tarim mnamo mwaka 819 AH akiwa na umri wa miaka 80.

Tarikh ya Al-Imam Abdulrahman Saggaf imeandikwa kwa urefu na kufanyiwa tarjuma katika vitabu vya tarikh na aliye na kiu ya kuisoma basi atafute kitabu kwa jina "Aali Ba Alawiy" kilichoandikwa na Sheikh Mansur A. Sameja na atastafidi kwa mengi yaliyomo katika kitabu hicho.

Kutokana na kizazi chake, kukatoka tandu tofauti tofauti na wakawa na laqab nyenginezo. Miongoni mwao ni;

1. Aal Shihabuddin; nao ni kizazi cha Shihabuddin Al-Asghar, Ahmad bin Abdulrahman bin Ahmad bin Shihabuddin Al-Kabir bin Abdulrahman bin Sheikh Ali bin Abibakar As-Sakraan bin Abdulrahman As-Saggaf.
2. Aal Al-Aydarus; nao ni kizazi cha Abdallah Al-Aydarus bin Abibakar As-Sakraan bin Abdulrahman As-Saggaf.
3. Aal At-twas; nao ni kizazi cha Abdulraman Al-Attwas bin Agil bin Salim bin Abdallah bin Abdulrahman bin Abdallah bin Abdulrahman As-Saggaf.
4. Aal Ba Agil; nao ni kizazi cha Agil bin Abdulrahman As-Saggaf.
5. Aal Al-Beity; nao ni kizazi cha Abubakar bin Ibrahim bin Abdulrahman As-Saggaf.
6. Aal Al-Munawwar; nao ni kizazi cha Alwy bin Abdulrahman bin Ali bin Agil bin Abdallah bin Abibakar bin Alwy bin Ahmad bin Abibakar As-Sakraan bin Abdulrahman As-Saggaf.
7. Aal Sheikh Abubakar bin Salim; nao ni kizazi cha Sheikh Abubakar bin Salim bin Abdallah bin Abdulrahman bin Abdallah bin Abdulrahman As-Saggaf.

Idadi ya Aal Saggaf ni wengi mno na wameenea katika kanda ya Afrika ya Mashariki, hasa nchi ya Tanzania, Kenya, Zanzibar na Ngazija.
Mwanzo wa kugura kwao walipitia Somalia kisha wakahamia Kenya. Aliyetangulia kuhamia kisiwani Pate ni Sayyid Hussein bin Muhammad Al-Majdhub bin Umar bin Hassan bin Sheikh Ali bin Abubakar.

Nikinukuu maneno ya Al-Habib Abdulqadir bin Abdulrahman Al-Juneid katika kitabu chake Uquud Al-Jaahiza, anasema kuwa "..hawakuja miji hii ya Afrika Mashariki kwa ajili ya kutafuta ufalme, utawala wala uongozi, bali walikuja kuinua bendera ya Uislamu, kwa kulingania watu katika haki na kutoa watu katika viza vya ujahili pamoja na kutafuta riziki za halali."

Walipitia misukosuko mengi na kupitia azma na himma yao hawakuchoka na kuwacha kazi hii tukufu ya kueneza dini na kuongoza watu. Bali pia walikuwa ni wenye kufanya ibada kwa wingi, wakihuisha usiku wakimnyenyekea Mola na kusoma Qur'an na kuleta dhikri kwa wingi na wakimaliza mchana wao kusomesha, na kutoa watu katika kiza cha ujahili.

## SHEIKHUL ISLAM, MWENYE ABUDI

## JINA NA NASABA YAKE KAMILI

Sheikhul Islam, Mufti Sawaahil, Al-Imam, Al-Mujaddid, Al-Habib Abdulrahman bin Ahmad[1] bin Umar bin Mihdhar[2] bin Abdallah bin Aidarus bin Abdallah bin Aidarus bin Hussein[3] bin Muhammad Al-Majdhuub bin Umar bin Hassan bin Sheikh Ali[4] bin Abubakar As-Sakraan bin Abdulrahman As-Saggaf[5] bin Muhammad Maula Dawila bin Ali bin Alwy bin Faqihul Muqaddam Muhammad bin Ali bin Muhamad Swahib Mirbat bin Ali Khaal' Qasam bin Alawy bin Muhammad bin Alawy bin Ubaidillah bin Ahmad Al-Muhajir-ila-Llaah bin Isa An-Naqiib bin Muhammad Jamaluddin bin Ali Al-Ureidhy bin Ja'far As-Swadiq bin Muhammad Al-Baaqir bin Ali Zeynul Aabidin bin Hussein As-Swibty (R.A) bin Al-Imam Ali bin Abi Twalib (R.A) na mamake akiwa ni As-Sayyida Fatimah Az-Zahraa (R.A), binti Rasulillah (Swalla-Llahu Aleyhi Wasallam)

Mwenye Abudi, ambalo ndio jina maarufu la Sayyid Abdulrahman As-Saggaf, alizaliwa mnamo mwaka wa 1260 AH / 1844 CE Siyu, moja wapo katika visiwa vya Lamu.

---

[1] Babake Mwenye Abudi alizaa watoto watatu; Abdulrahman, Abdullah na Ahmad.

[2] Sayyid Mihdhar alikuwa Mwanachuoni na ndiye aliyesafiri kutoka Pate na akahamia kisiwani Siyu kwa minajili ya kusomesha na kufanya da'awa. Baadaye nduguye, Athman, akamfuata huko Siyu.

[3] Sayyid Hussein ndiye aliyesafiri kutoka Yemen akahamia kisiwa cha Pate.

[4] Alifariki tarim mwaka 895 AH. Na alizaa watoto 12, saba wanaume na watano wanawake.

[5] Alifariki 819 AH akiwa na miaka 80

Babake Mwenye Abudi alikuwa akijulikana maarufu kama Mwenye wa Shihiri na mamake alikuwa akiitwa Itai Wa Sharoo.

Siku alipozaliwa, khabari zilimfikia babake kuwa amepata kijana. Baba mzazi akauliza, “Ni mume au ni mke?” alipo ambiwa ni mtoto wa kiume, akafurahi na kusema, “Atakuwa kijana wa shani Mngu akipenda”.

Mwenye Abudi aliinukia akilelewa na wazee wake kisiwani Siyu. Katika ubarobaro wake, Mwenye Abudi alikuwa akipenda sana kuwinda. Siku moja katika safari zake za kwenda kuwinda huku akiwa amefuatana na majibwa alikutana na Mwenye Manswabu[6] wa Siyu, ndipo hapo Mwenye Manswabu akamshauri awachane na mambo ya kuwinda na asome dini kama walivyokuwa mababu zake waliotangulia. Akamchukua msikitini na kuanza kumsomesha kitabu cha Muqaddimatul Hadhramiyya.

## KUSOMA KWAKE

Mwenye Abudi alijitahidi sana kusoma. Kupitia himma aliyokuwa nayo shangazi yake, Mwana Tao[7], aliweza kuhifadhi nusu ya Qur’aan. Baada ya kusoma masomo ya msingi ya dini, alianza kusoma kwa Wanavyuoni wenye asili ya Kibajuni, Kisomali na Aal-Saady waliokuwa maarufu na

[6] Ifahamike kuwa huyu siye Mwenye Manswabu Al-Husseiny aliye maarufu wa Lamu ambaye alimtunuku Habib Swaleh bin Alwy Jamalullayl dari ya mtanga.

[7] Jina khalisi la Mwana Tao ni Ruqayya binti Sayyid Abdulrahman bin Umar bin Aidarus bin Abdallah bin Aidarus bin Hussein bin Muhammad bin Umar bin Hassan bin Sheikh Ali bin Abubakar As-Sakraan. Kwa kizazi, Sheikhul Islam huwa ni ammi yake Mwana Tao. Mwana Tao aliaga dunia mnamo mwaka wa 1283 AH

waliobobea katika fani tofauti kama vile nahaw, swarfa, tafsir na nyenginezo.

Alihudhuria madarasa miskitini na nyumbani kwa mashekhe zake. Ikawa kila pahali kunapo darasa akawa hakosekani, khususan kunaposomeshwa fanni ya fiqhi na nahaw. Akapiga mbizi katika bahari ya ilimu na akaendelea sana na kukhitimu katika fanni zote za ilimu ya dini.

Sheikhul Islam alikuwa akitembea baina ya Siyu na Rasini kwenda kuhudhuria darasa za mashekhe wake. Na siku zengine akitoka Siyu mpaka Chundwa. Haya masafa huchukua takriban saa moja ikiwa utatembea kwa miguu. Katika safari hizi za baina ya Siyu na Rasini alikuwa akihifadhi vitabu vya alfiyya. Alikuwa akianza kuhifadhi pale anapotoka Siyu na akikamilisha kitabu pale akifia rasini au Chundwa.

Alikuwa na hifdhi kubwa ya ajabu! Ikawa kila mas'ala anayopokeya kwa shekhe akawa anayahifadhi na kuyaweka moyoni. Na kama alivyokuwa babu yake mkuu, Al-Imam Abdulrahman As-Saggaf Al-Kabir, akawashinda wenzake alokuwa akisoma nao. Miongoni mwa wanafunzi wenzake alokuwa akisoma nao ni Sheikh Kale bin Mbwarahaji na Sheikh Siraj Faqih Aweso.

Mwenye Abudi alijilazimu kusoma na akapiga goti kwa wanavyuoni wafuatao;

1. Mwenye Umar bin Hashim
2. Sheikh Hassan bin Sheikh
3. Sheikh Muhammad bin Said As-Saady

4. Sheikh Abubakar Mkufundi Khatib
5. Sheikh Lali Vae
6. Sheikh Zubeir bin Ali Al-Barawy
7. Shaykh Uthman bin Shee
8. Shaykh Ali bin Umar
9. Sheikh Faqih Aweso (Sh. Umar b. Muhammad)
10. Sheikh Abdulkarim Umar
11. Sheikh Muhammad bin Qasim Al-Maamiry

Mwenye Abudi alikuwa na aadab ya hali ya juu alipokua mbele ya mashekhe zake. Kisa kimoja kilotokea kuonyesha haya ni wakati alipokuwa akimshindikiza shekhe lake nyumbani baada ya darasa huku akimsaidia kubeba vitabu vya darasani. Kawaida, Mwenye Abudi alikuwa haingii nyumbani kwa Shekhe mpaka aje mtu kumpokea vile vitabu. Usiku huo alipofika nyumbani, Shekhe akasahau kumwambia mtu aende kumpokea Mwenye Abudi vile vitabu. Basi Mwenye Abudi alikaa nje akisubiri rukhsa ya Shekhe lake mpaka akatandika hapo na kusubiri usiku kucha. Wakati shekhe alipokuwa atoka kuelekea mskitini kwa ibada zake ndipo alipomuona Mwenye Abudi mlangoni amesimama huku amekamata vitabu. Shekhe kuona vile akamwambia Mwenye abudi amfuate na walipofika msikitini, na darasa karibu kuanza, akamwambia “utaketi hapa kwanzia leo”, huku akimuashiria pale anapoketi yeye shekhe wakati anaposomesha darasa. Akatambulika wakati angali kijana.

Alipokuwa angali barobaro wa miaka 20, kulitokea fitna kisiwani Siyu, vita vikaenea. Mwenye Abudi akakamatwa na jeshi la Sayyid Majid bin Said mnamo mwaka wa 1864 CE / Shawwal 1280 AH kwa madai alikuwa katika kundi la upinzani la Famao dhidi ya sultani.

Mwenye Abudi alikamatwa alipokuwa pamoja na kundi la wapinzani liliokuwa likiongozwa na Muhammad Mataka walipokwenda kumlaki Sultan Majid bin Said huko Unguja. Wakafungwa jela huko Unguja na baadaye wakahamishwa Mombasa, katika jela ya Ngomeni (Fort Jesus) kwa muda wa miezi sita.

Humo gerezani alipata wanavyuoni pia wamefungwa. Kwa kuwa alipenda kusoma, Mwenye Abudi hakupoteza muda, akashika kuhifadhi Qur'an na kujifunza mengi kama vile mbinu za kijeshi kupitia bwana Muhammad wa Mwenye Maulana[8]. Pia alisoma fani mbali mbali kama vile twiba, lugha, ilimu ya miqati kupitia mwanachuoni mmoja wa kiibadhi akiitwa Sheikh Ali bin Hamdani.

Baada ya kuwachwa huru, Mwenye Abudi alirudi zake Siyu na kuendelea na masomo. Akasoma kwa wanavyuoni wa kisomali, kibajuni na qadiri na kupata ijaza kutoka kwao.

[8] Muhammad wa Mwenye Maulana alikuwa mwanajeshi mkuu wa Muhammad wa Bwana Mataka.

## UZITO WA ILIMU YAKE

Siku moja Habib Ahmad bin Abubakar Sumayt[9] alikuja kumtembelea Sheikhul Islam alipokuwa Mombasa.
Akabisha hodi! Alipofunguliwa mlango akampata Sheikhul Islam ameketi na amevaa flana.
Baada yakujuliana hali, Sheikhul Islam akaanza kumuuliza Habib Ahmad bin Sumayt maswali kutoka kitabu cha Al-Risala, Habib Ahmad bin Sumayt akawa anamjibu, wakaendelea kitabu baada ya kitabu mpaka alipo tosheka, Habib Ahmad akamwambia hufai tena kuketi namna hii, akamwambia Sheikhul Islam "kavae kanzu", akaendelea kumuuliza maswali na huku Sheikhul Islam anamjibu, wakaendelea mpaka Habib Ahmad akamwambia "wafaa kuvaa kizibao", wakaendelea tena, ikawa namna hiyo mpaka akafika kumwambia "kavae kilemba". Sheikhul Islam akamjibu "niswamehe maana waarabu watakuja wengi huku wakiona kilemba". Sheikhul Islam akamwambia Habib Ahmad bin Sumayt,"Soma mwanangu, utapata ilimu!"

Kiswa kingine kuonyesha uzito wa ilimu yake ni pale aliposafiri kwenda Amu akaalikwa na Al-Habib Muhammad bin Adnan Al-Ahdaly Masjid Raudha kuendesha darasa ya tafsiri. Akatafsiri Aya moja kwa wiki nzima. Akavama katika tafsiri ya Falsafa ya Imam Raazy mpaka Mwenye Manswabu akamwambia "taratibu Abudi", Sheikhul Islam naye akamjibu, "tuwate bwana". Na waliohudhuriya katika

---

[9] Al-Habib Ahmad bin Abubakar bin Sumayt alizaliwa Ngazija tarehe 5, Rajab 1277 AH. Alikuwa Mwanachuoni mkubwa na pia alishika wadhifa wa Kadhi wa Unguja mnamo 1300 AH . Alifariki Unguja mnamo tarehe 13, Shawwal 1343AH

darasa hiyo ni mabingwa na wanavyuoni wakubwa wa Lamu miongoni mwao akiwa ni Habib Swaleh.

## WATOTO WAKE

Sheikhul Islam alimuoa Mwana Amina na akabarikiwa kuzaa naye watoto watano, watatu wa kiume na wawili wa kike.Watoto wake kulingana na mpango walivyozaliwa ni wafuatao;

1. Mwana Alawiya
2. Mwenye Maulana
3. Sayyid Muhammad
4. Mwana Khadija
5. Sayyid Athman

## CHEO CHA KADHI NA KUPEWA LAQAB YA SHEIKHUL ISLAM

Mnamo mwaka 1296 AH / 1878 CE, Mwenye Abudi aliteuliwa kuwa Kadhi wa Siyu katika zama za Sayyid Bargash bin Said (1870-1888). Akadumu wadhifa huu hadi Arthur Hardinge (aliyekuwa ni afisa mkuu msimamizi wa ukoloni wa kiingereza huko Unguja) alipomteua kushika wadhifa wa Sheikhul Islam mnamo 1320 AH / 1902 CE.

Khabari za kuteuliwa zilipomfikiya, Mwenye Abudi mwanzo alikataa wadhifa huu. Ikaundwa baraza kwenda kumsihi achukue wadhifa huo lakini wasifue dafu. Sheikh Abdallah bin Hemed Al-Busaidy akamuashiriya Sir Ali bin Salim kwamba waunde tena kamati ya kwenda Siyu, na yeye ataweza kumshawishi Mwenye Abudi achukue wadhifa huo.

Msafara ulipofika Siyu, Sir Ali bin Salim akafungua mkutano na nafasi ikachukuliwa na Sheikh Abdallah bin Hemed. Kwa kiswa kirefu, Sheikh Abdallah bin Hemed akatumia mbinu mpaka akaweza kumshawishi, na hapo ndipo Mwenye Abudi akakubali kushika wadhifa huo.

Akahudumu kama Sheikhul Islam kwa muda wa miaka ishirini! Na akaendesha wadhifa huu kwa uadilifu wa hali ya juu.

Kiswa kimoja kuonyesha uadilifu wake katika wadhifa wake, bwana mmoja wa kimji aliuwa mzungu wakati wa ukoloni akashtakiwa na akahukumiwa kuuwawa. Baada ya korti kuamua vile, na sheikhul islam yuko pale, akaulizwa "wasemaje Sheikhul Islam?". Sheikhul Islam akajibu, "Wasema nini? Huyu ni mwislamu na yule ni kafiri, mwislamu hauwawi kwa kumuua kafiri. Hapo basi korti yote ilitetemeka kusikia kauli ya Sheikhul Islam. Alikua na haiba na akipewa heshima ya hali ya juu. Akaulizwa, "tutafanya nini sasa?" Akajibu, "Atalipa faini tu huyu!"




**Upande wa kushoto hadi upande wa kulia (Walioketi) :** 1. Sheikh Rashid bin Salim Al-Mazrui, 2. Sheikh Abdallah bin Hemed Al-Busaidy, 3. Liwali Sheikh Salim bin Khalfan, 4. Sheikh Muhammad bin Hemed Al Busaidy, **5. Sheikhul Islam ( Mwenye Abudi)**
**Upande wa kushoto hadi upande wa kulia (Waliosimama) :** 6. Sheikh Abdurahman bin Abdurahim bin Muhammad Bakathir — Kadhi wa Malindi, 7. Sheikh Omar bin Issa Al-Kindy, 8. Sheikh Abubakar bin Ali, 9. Sir Ali Bin Salim, 10. Sheikh Seif bin Salim, 11. Sheikh Rashid bin Kassim Al-Mazrui, 12. Sheikh Siraj bin Faqih,

**KATIKA HIKMA ZAKE**

Sheikhul Islam alikuwa na rafiki yake wa dhati aliyekuwa akiitwa Fundi Sudi. Bwana huyu alikuwa ni mtu mteshi mwenye dhihaka na akimpumbaza Sheikhul Islam.

Siku moja, fundi sudi alipita makaburini akapata mwanamke amekaa yuwalia sana sababu amefiwa na mwanawe. Kila anapopewa naswaha yule bibi akawa hasikii. Fundi sudi akaona hili jambo ni kama lile la jahiliya la kuomboleza, akaenda kumshtakia Sheikhul Islam.

Sheikhul Islam akaandamana na Fundi Sudi mpaka maziyarani na kumpata yule mwanamke bado yuko pale analia. Sheikhul Islam akamwambia Fundi Sudi, “nataka tumfanyie dawa huyu mwana asilie tena, lakini sharti ufanye nikwambialo na usifanye ubishi”.

Baada ya kuona yule bibi amekakavaa, akamwita Fundi Sudi na kumwamrisha, “Nenda mbio nyumbani ukaniletee kile chetezo kikubwa kabisa!”
Fundi Sudi alipoleta kile chetezo, Sheikhul Islam akamfuata yule bibi na kumwambia, “Mwana sikia, kama wataka huyu mtoto wako arudi basi tutatia dua kali leo! Bora wewe uwe tayari kuchukua pahali pake hapo kaburini ndio yeye achukuwe nafasi yako!”
Yule bibi aliposikia hivo, hofu ikamwingia na hapo hapo akasema, “basi sheikh, nimekomeka!” Ikawa hio ndio dawa ya huyo bibi kuwacha kuomboleza.

## WANAFUNZI

Alipowasili Mombasa, Sheikhul Islam hakuwa na wanafunzi. Mmoja katika wazee wa kimiji, Sheikh Ali Muhammad Mungwana, akamletea mwanawe ili amsomeshe. Hapo basi, kidogo kidogo, mkoko ukaanza kualika maua. Sheikhul Islam akaanza kuvutia wanafunzi zaidi kutoka pembe tofauti tofauti za mji wa Mombasa. Akawalea katika dini kwa akhlaaq njema na tarbiya nzuri. Akatoa wanafunzi makundi kwa makundi na wakatapanyika kote Afrika ya mashariki na baadhi yao wakashika nyadhifa za Kadhi huko sehemu za kwao.

Sheikhul Islam hakuchagua wala hakubagua wanafunzi wake na akafungua darasa lake rasmi katika msikiti wa Sheikh Mbaruk. Ilikuwa mwezi wa Ramadhani yeye ndiye huendesha darasa kubwa ya tafsirul Qur'an mjini Mombasa.

Sheikh Suleiman bin Ali Al-Mazrui[10] aliposikia Sheikhul Islam amefungua darasa, alifunga darasa yake ya msikiti wa Basheikh na akawa anahudhria darasa za Sheikhul Islam hapo masjid Mbaruk.

Alikuwa na bidii ya hali ya mwisho katika kusomesha, ikafika hadi akawa anasomesha popote na saa yoyote ile. Kuonyesha bidii hii, siku moja alionekana akimsomesha Sheikh Abudi (Sheikh Abdulmajid bin Zahran) wakiwa chini

[10] Sheikh Suleiman bin Ali bin Khamis Al-Mazrui alizaliwa mnamo mwaka 1867 CE na kuaga dunia 1937 CE. Alikuwa mwanachuoni mkubwa na alikamata wadhifa wa naibu wa chief kadhi wakati wa Sheikhul Islam.

ya taa ya barabarani. Alikuwa akimwambia Sheikh Abdulmajid bin Zahran, “Soma mwanangu, utanikumbuka!” Na naam! Siku Sheikh Abdulmajid alipoteuliwa kuwa Kadhi wa Lamu, alilia huku akikumbuka maneno haya aliyo ambiwa na Sheikhul Islam.

Miongoni wa wanafunzi wa Sheikhul Islam ni:

1. Sheikh Abdulmajid bin Zahran (Sheikh Abudi)
2. Sheikh Said bin Ahmad Al-Kilindini (Mkilindini)
3. Sheikh Abdallah Al-Husni
4. Sheikh Muhammad Ali Ibashiri.
5. Sheikh Ali Muhammad Muungwana
6. Mwenye Kombo
7. Mwenye Khamis wa Mwenye Haji
8. Sheikh Ali Salim Darani
9. Sheikh Muhammad bin Salim Darani,
10. Sayyid Hussein bin Muhammad Al-Qadry
11. Sheikh Shuaib bin Shallo
12. Sheikh Rufai bin Muhammad Al-Hatimy
13. Sheikh Salim bin Said Al-Timamy
14. Sheikh Umar bin Muhammad bin Naaman Basheikh
15. Sheikh Suleiman bin Abbad of Wasini
16. Sheikh Shafi Bunu
17. Sheikh Muhammad bin Ali Kalati
18. Sheikh Abdulrahim bin Ai Kalati
19. Sheikh Khamis bin Hussein Jeneby
20. Sheikh Muhammad bin Aboud
21. Sheikh Uthman Ali Al-Amoudy
22. Sheikh Muhammad bin Yusuf (Sheikh Badi)
23. Sheikh Ali bin Ahmad Al-Mutawafi
24. Sheikh Salim bin Mwinyifaki bin Juma Mwidani
25. Sheikh Ali bin Ahmad Darani

**DARASA**

Sheikhul Islam alikuwa na darasa katika m
sikiti wa Konzi na Sarigoi pamoja msikiti wa Sheikh Mbaruk, ulokuwa umejengwa na Liwali Mbaruk bin Salim bin Hemed Al-Mazrui.

**WANAFUNZI WA WANAFUNZI WA SHEIKHUL ISLAM**

Wanafunzi wa Sheikhul Islam nao pia walifanya kazi kubwa na wakatowa matunda. Wakawa wanaendeleza darasa katika masaajid ya Mombasa na vitongoji vyake. Miongoni mwa wanafunzi wa wanafunzi wa Sheikhul Islam ni wafuatao;

1. Sheikh Mwinyi Ngwane wa Mwishahali
2. Sheikh Badi bin Ali
3. Sheikh Said Bakari
4. Sheikh Shafi Matano
5. Sheikh Ali Muhammad Al-Nahdy
6. Sheikh Nassor Muhammad Al-Nahdy
7. Sheikh Said Anwar
8. Sheikh Hanzuwan bin Salim
9. Sheikh Mbarak Mazrui
10. Sheikh Fakih Ali
11. Sheikh Ahmad bin Said
12. Sheikh Said bin Ahmad
13. Sheikh Muhammad Muhammad Al-Maamiry
14. Ustadh Khamis bin Ahmad
15. Bwana Hassan bin Hassan
16. Mzee Ahmad Muhammad
17. Sheikh Muhammad Matano (Mfunzi)
18. Sheikh Said bin Ahmad (Mkubwa)

19. Sheikh Muhammad bin Abud
20. Sheikh Muhammad Ali Bashir
21. Sheikh Ghazali bin Muhammad
22. Sheikh Abdulkarim bin Ali Mwashihali
23. Sheikh Chuba wa Shafi
24. Sheikh Darani Muhammad
25. Sheikh Ali bin Tele Basheikh
26. Sheikh Muhammad bin Ahmad Al-Bereky
27. Sheikh Alamin bin Ali Al-Mazrui
28. Sheikh Maamun bin Suleiman
29. Sheikh Muhammad Muhammad Qassim
30. Sheikh Mwinyi Kombo
31. Sheikh Muhammad Mwinyi Karama
32. Sheikh Badi wa Siyu
33. Sheikh Shuaib Shallo
34. Sheikh Jangi Khan Baluchi

## UNDUGU NA URAFIKI NA AL-HABIB ALWY BIN ABDULRAHMAN AL-MASHHUR AL-ADNY

Sheikhul Islam alikuwa na mafungamano makubwa na Al-Habib Alwy Al-Adny[11]. Alipowasili Habib Alwy bandari ya Mombasa mnamo mwaka wa 1330H, alipokewa na Sheikhul Islam miongoni mwa wengine. Wakawa wanatembea mji baada ya mji wakifanya da'awa pamoja. Baada ya hapo kukatokea undugu na mahabba baina yao. Katika safari zao za da'awa, waliulizwa kuhusu namna gani mwanamke anafaa kujistiri kwani wanawake walikuwa wanapata taabu na vazi waliokuwa nalo. Hapo ndipo Al-Habib Alwy akawaonyesha namna ya kutengeza vazi la kujistiri la kutoka hadhramaut na wakaliita BUI BUI.

Habib Alwy alimsifu Sheikhul Islam katika kitabu chake cha Rihla yake ya Afrika Mashariki akisema Sheikhul Islam alikuwa ni mtu mwenye hali adhwiim!

## BAADHI YA SIFA ZAKE TUKUFU

Sheikhul Islam alikuwa Mcha-Mungu wa kupigiwa mfano. Sifa hii ya Ucha-Mungu wake walikubaliana watu wote watukufu wa zama zake.

Alisifika kwa ukarimu wa hali ya juu. Ikifika mwisho wa mwezi, baada ya kupokea mshahara wake, alikuwa

[11] Al-Habib Alwy bin Abdulrahman Al-Mashhur Al-Adny alikuwa mwanachuoni na da'ee mkubwa kutoka hadhramaut ambaye alikuwa akitembelea miji na nchi tofauti. Alizaliwa mji wa Tarim mnamo 1263AH. Alitembelea Afrika mashariki mnamo mwaka 1330 AH

akiugawanya barabarani, hadi pale akifika nyumbani hakuna kitu kimebaki. Mpaka watu wakafanya mazowea, wakawa wanaketi ile njia Sheikhul Islam anapita ikifika mwisho wa mwezi. Sheikhul Islam alikuwa akiwakirimu mpaka wanawake wachafu, niyya yake ikiwa watawachana na ile tabia ya zinaa.

Alikuwa ni mtu mpole na tena ana tawadhui. Alikuwa na himma kubwa ya kusomesha watu na akifanya dhihaka na wanafunzi wake. Alikuwa habagui wanafunzi kwa misingi ya kikabila, rangi wala dhehebu. Aliifungua ilimu akawa ansomesha kila mtu. Hii ilikuwa ni katika zama ambazo ilimu ilikuwa ikisomeshwa majumbani tena kwa watu makhsusi kulingana na makabila.

Sheikhul Islam alikuwa pia mtu mwenye tasaamuh, akisamehe waliomkosea. Kiswa kimoja kuonyesha sifa hii ni pale alipokuwa amesafiri kwenda Nairobi kuamua kesi. Alipokuwa barabarani, bwana mmoja wa kizungu akamgonga na pikipiki yake. Ikawa yule mzungu anamtolea matusi na kumkejeli bila Sheikhul Islam kumjibu kitu. Sheikhul Islam akaondoka na kuelekea kortini. Akifika kortini yule mzungu naye kumbe pia amefika hapo, akashangaa kuona watu wanasimama wakati Sheikhul Islam alipoingia kortini. Akapigwa na mshangao yule mzungu. Loh! Kumbe huyu ni Sheikhul Islam, akaanza kubabaika. Baada ya kesi kumalizika, pale pale yule mzungu akamwendea na kumtaka radhi. Sheikhul Islam akamwamiba “sikuchukulia chochote”, alikuwa amekwisha kumsamehe kitambo, akamwambia “basi, hakuna neno!”

Alisifika pia kwa uadilifu na viswa vipo vingi kuonyesha sifa hii. Moja ni pale ami yake Mwenye Maulana alipompa mtihani. Mwenye Maulana aliendа na bwana mmoja kwa Sheikhul Islam ili atatue uhasama baina yao juu ya kishali. Sheikhul Islam baada ya kusikiza pande zote mbili, akaona mwenye haki ni yule bwana mwengine na sio Mwenye Maulana. Akamwambia peupe ami yake kuwa "hiki kishali ni cha huyu bwana wala si chako!" Mwenye Maulana akamwambia, "nilikuwa nakupa mtihani kuona kama utafanya uadilifu."

Kiswa kengine, kulikuwa na bwana mmoja wa kibedui pande za Siyu ambaye alikuwa akijua sana mipaka ya mashamba ya watu wa Siyu. Sheikhul Islam alionekana akilia siku yule bwana wa kibedui alipofariki. Alipoulizwa kitu gani kimemfanya alie, akajibu "nahofia haki za watu zitapotea."

## KUAGA DUNIA

Sheikhul Islam aliitikia wito wa Mola wake akiwa na umri wa miaka 80, siku ya jumapili, tarehe 23 katika mwezi mtukufu wa Ramadhan, 1340 AH sawia na tarehe 20 Mei, 1922 CE, Mombasa.

Ilipotoka khabari ya kifo chake, viongozi wote wa kimji walisimama kutaka maiti ya Shekhe lao. Kila kabila ikawa wanataka wamzike wao. Sir Ali bin Salim akatoa rai azikwe pale alipokuwa akisomesha. Ndipo hapo ubishani ukaisha. Akazikwa Sheikhul Islam nje ya kibla cha msikiti mbaruku.

Walioshuka kaburini kumzika ni wanafunzi wake:

1. Sheikh Bwana Shaibu wa Shalo,
2. Sheikh Abdulmajid bin Zahran,
3. Sheikh Muhammad bin Yusuf (Sheikh Badi) na
4. Sayyid Husain bin Muhammad Al-Qadri.

Alipofariki wanavyuoni tofauti walimtungia mashairi. Sheikh Muhammad bin Ali Al-Maawy alimpa laqab ya “Mufti Sawaahil” na akasema katika mashairi yake, “hakuna mfano wa Sheikhul Islam katika zama zake”.

Haya ndiyo maisha ya Sheikhul Islam kwa mukhtasari. Twamuomba Mola Subhanahu wa Ta’ala atunufaishe kwa baraka za bwana huyu na atufungamanishe na watu wema hapa duniani na huko aakhira. Amlipe majazi mema kwa kazi kubwa alioifanya na atujaalie sisi ni wenye kufuata nyayo zake. Amin

Na rehma za Mwenye-Ezzi-Mngu zimfikie Bwana wetu Muhammad pamoja na Aali zake na Swahaba zake. Amin



Sheikhul Islam, Al-Habib Abdulrahman bin Ahmad Saggaf
(Mwenye Abudi)



Kaburi la Sheikhul Islam, lilioko nje ya Masjid Mbaruk






Barabara inayolekea Masjid Mbaruk, iliyopatiwa jina la Mwenye Abudi kutambua kazi aliyofanya katika jamii

## Mashairi yanayosomwa katika Hauli ya Sheikhul Islam

### قصيدة صب تفنن في الهوى وتبحرى

صَبٌّ تَفَنَّنَ فِي الْهَوَى وَتَبَحَّرَى    وَالْحُبُّ يَعْظُمُ أَنْ يَكُونَ مُفَسَّرَا
مُتَضَاعَفُ الأَشْوَاقِ هَامَ الْقَلْبُ فِي    رَشَاءٍ أَغَنَّ أَغَرَّ أَدْعَجَ أَحْوَرَا
لِلَّهِ شَادِنَةٌ بِفَاتِرِ لَحْظِهَا    سِحْرٌ وَمَبْسَمُهَا كَدُرٍّ أَنْضَرَا
غَيْدَاءُ غَانِيَةٌ فَغُرَّةُ وَجْهِهَا    فِي لَيْلِ فَرْعٍ عَاطِرٍ بَدْرٌ سَرَا
مَنَّتْ عَلَيَّ بِزَوْرَةٍ وَاسْتَطْرَفَتْ    بِتَحِيَّةٍ فَبَشَقْتُ مِنْهَا الْعَنْبَرَا
سَحَرًا وَقَدْ رَقَّتْ نَسَائِمُهُ كَمَا    رَقَّتْ شَمَائِلُ سَيِّدِي سَامِي الذُّرَا
الْعَالِمِ الْعَلَّامَةِ الْفَهَّامَةِ    نِحْرِيرِ فِي كُلِّ الْعُلُومِ تَبَحَّرَا
قَاضِي الْقُضَاةِ وَمَلْجَاءُ الْعُلَمَاءِ فِي    قُطْرِ السَّوَاحِلِ خَيْرِ مَنْ قَدْ قَرَّرَا
شَيْخُ الشَّرِيْعَةِ عَابِدُ الرَّحْمٰنِ مَنْ    حَازَ الْمَكَارِمَ وَالْمَقَامَ الأَفْخَرَا
ذَاكَ بْنُ أَحْمَدَ خَيْرُ مَنْ قَدْ دَرَّسَ    الْفِقْهَ الشَّرِيْفَ وَخَيْرُ مَنْ قَدْ فَسَّرَا
وَأَجَلُّ مَنْ أَمْلَا وَأَمْلَا مَنْ جَلَا    ظُلُمَاتِ إِشْكَالٍ بِلَفْظٍ أَخْصَرَا
مِنْ آلِ شَيْخٍ عَلِيٍّ مَنْ يُعْزَى إِلَى    قُطْبِ الْمَلَا السَّقَّافِ مَنْ فَاقَ الْوَرَى
زَهَرَتْ بِهِ مُمْبَاسَةٌ وَتَشَرَّفَتْ    مِنْ يَوْمِ حَلَّ الشَّيْخُ ذَاكَ الْبَنْدَرَا
جَرَّتْ ذُيُولَ الزَّهْوِ تَزْهُو بِالَّذِي    حَظِيَتْ لَدَيْهِ فَمَا أَحَقَّ وَأَجْدَرَا
نَشَرَ الْعُلُومَ بِهَا فَحُقَّ لِذِكْرِهِ    فِيهَا وَفِي أَنْحَائِهَا أَنْ يُنْشَرَا
لَمْ يُلْفَ فِي هَذَا الزَّمَانِ نَظِيرُهُ    وَاللهُ يَفْعَلُ مَا يَشَاءُ فِي مَا بَرَا
قَدْ كَانَ ذَا خُلُقٍ لَطِيفٍ مُنْفِقًا    مِنْ مَا حَوَتْهُ يَدَاهُ لَا مُتَكَثِّرَا
حُلْوُ الشَّمَائِلِ وَالتَّبَسُّمُ دَأْبُهُ    وَإِذَا تَكَلَّمَ كَانَ يُلْقِي الْجَوْهَرَا
ذَا هِمَّةٍ وَفُتُوَّةٍ وَجَلَالَةٍ    وَنَجَابَةٍ وَمَهَابَةٍ مُتَنَوِّرَا

عَــذْبُ اللِّسَانِ وَسِعَ الصَّدْرِ مَازِحًا ... بِالْحَقِّ قَــدْ طَــابَ الــلِّقَا وَالْمَخْبَرَا

تَعْـــلُو الْبَشَاشَةُ وَجْهَهُ مِنْ حِيْنِ مَا ... يَلْـــقَاهُ إِنْ حَضَرَ الْمَجَالِسَ عَطَّرَا

ذَا مَنْطِقٍ فَصْلٍ إِذَا مَا جَـــالَ فِـي ... التَّفْسِيْرِ يَسَّـــرَ كُـلَّمَا قَدْ عَسَّرَا

مَــــاكَانَ مِنْ أَخْلَاقِهِ شُحٌّ وَلَا ... كِتْمَانُ عِـــلْمٍ بَلْ أَشَاعَ وَأَثْـرَا

أَكْـــرِمْ بِهِ مِنْ جَهْبَذٍ عَلَمٍ مَعًا ... رِفْـــهُ سَمَتْ عَنْ تُعَـدَّ وَتَحْصَرَا

لَا غَـــرْوَ أَنْ فَاقَ الْأَنَامَ فَقَدْ حَكَى ... فِي حُسْنِ خُـــلُقٍ جَدَّهُ خَيْرَ الْوَرَى

أَنْهَـــيْتُ فِي هَذَا الْمَقَامِ تَيَـــمُّنِي ... وَتَبَـــرُّكِي مِـــنْ وَصْـــفِهِ مُسْتَبْشِرَا

لَــمْ أَسْتَطِعْ تِعْـدَادَ كُـــلِّ مَنَاقِبٍ ... قَدْ حَازَهَا مَنْ بِالْجَمِيْلِ الْـجَوْهَرَا

لَا زَالَ مَعْـــهَدُهُ مُقَـاضَ كَـرَامَةٍ ... مَعْ رَحْـــمَةٍ تَغْشَاهُ مَاقَارِي قَرَا

أَرْجُـــو بِهِ نَجْحَ الْمَقَاصِدِ وَالرِّضَـا ... وَصَلَاحَ أَحْـــوَالٍ وَعِلْـــمًا نَيِّرًا

لِـيْ وَالْمُـحِبِّ الْأَلْمَـــعِيِّ الطَّالِـبِ ... الْإِنْشَاء مِنِّـــيْ ذَاالنِّـــظَامِ الْأَزْهَرَا

ثُمَّ الصَّـــلَاةُ مَعَ السَّلَامِ عَلَى النَّبِي ... وَالْآلِ وَالْأَصْـــحَابِ مَـابَدْرٌ سَرَا

تمــــــــــــــت

اعتنى بطبع هذه القصيدة :حفيده السيد عمر عبد الله حفظه الله

## قصيدة نسأل بجاه النبي محمد

نَسْأَلُ بِجَاهِ النَّبِي مُحَمَّدْ ... مَنْ جَاءَنَا بِالدَّلَائِلِ

وَالشَّيْخِ عَبْدِ الرَّحْمنِ شَيْخِ ... الإِسْلَامِ حَاوِي الفَضَائِلِ

تَعَلَّمِ الْعِلْمَ يَامُرِيدَاً ... لِتَنَلْ كُلَّ الْفَضَائِلِ

وَاعْمَلْ بِهِ مُخْلِصًا وَاكْرِمْ ... بِصَاحِبِ الْعِلْمِ عَامِلِ

وَاغْنِمْ شَبَاباً دَاعِي التَّغَابِي ... بَادِرْ مَتَاباً وَوَاصِلِ

وَاسْئَلْ مِنَ اللهِ نَجْحَ قَصْدٍ ... فَاللهُ يَرْضَى لِسَائِلِ

بِمَنْ بَرْكَةِ السَّيِّدِ الْمَغَذِّي ... فَخْرِ الرِّجَالِ الْأَمَاثِلِ

خُلَاصَةِ السَّادَاتِ الأَجَلِّ ... بَدْرِ الْعُلَى غَيْرُ آفِلِ

عَلَّامَةٍ قَارِعٍ هُمَامِ ... شَيْخِ الرِّجَالِ الأَفَاضِلِ

السَّيِّدِ الْمُسْتَنِيرُ عَبْدِ ... الرَّحْمنِ مُفْتِي السَّوَاحِلِ

مَنْ أَشْرَقَتْ شَمْسُهُ بِفَضْلٍ ... فَصَارَ بِنُولِي الْفَضَائِلِ

وَكَانَ فِي الْمَكْرُمَاتِ تَاجًا ... وَبَهْجَةً فِي الْمَحَافِلِ

وَفَاقَ أَقْرَانَهُ فَفِيهِ ... لَايَمْتَرِي كُلَّ غَافِلِ

فِي كُلِّ فَنٍّ غَدَا إِمَامًا ... بِهِ اقْتَدَى كُلُّ فَاضِلِ

لِلَّهِ مِنْ سَيِّدٍ عَفِيفٍ ... سَخِيٌّ كَفُّهُ بِنَائِلِ

بَرٌّ إِذَاطَالَ فِي عَطَاهُ ... لَمْ يَأْتِ غَيْرُ بَطَائِلِ

طَوْدٍ إِذَاقَالَ لَمْ يَدَعْ فِي ... مَقَالِهِ قَوْلَ قَائِلِ

طَلْقِ الْمُحَيَّا أَبِي الْيَتَامَى ... كَافِي النِّسَاءِ الْأَرَامِـــلِ
شِيَـمَتُهُ الْبَسْطُ مَعَ وَقَارِ ... لَـمْ يَحْتَقِرُ لِلْأَرَاذِلِ
دُرِيٌّ نُطْـــقٍ نَسِيْمُ خُلُقٍ ... إِكْـــلِيلُ حُسْنِ الشَّمَائِلِ
كَانَتْ لَـهُ مَشْيَةُ الْهُـوَيْنَا ... لَمْ يَلْـتَفِتْ لِلرَّذَائِلِ
أَعْـدَلَ فِي الْحُكْمِ وَالْفَتَاوَى ... بِـوَاضِحَاتِ الـدَّلَائِـلِ
وَلَمْ يَخَفْ خُطُوَةَ النَّصَارَى ... فِيْ الْـحَقِّ قَمْعًا لِلْبَاطِـلِ
لَمْ يَسْمَعِ الـدَّهْـرُ وَقْتَهُ فِي ... نَجَابَـــةٍ بِالْمُمَاثِـلِ
قَـدْ نَشَرَ الْعِلْمَ فِي النَّوَاحِي ... مُـوَضِّحًا لِـلْمَسَائِـلِ
وَلَـمْ يَزَلْ يُرْشِدُ الْحَيَارَى ... مُنَبِّهًا كُـــلَّ غَافِـلِ
مُـرْتَـقِيًا ذِرْوَةَ الْمَعَـالِي ... عَلَى الصِّفَاتِ الْفَوَاضِـلِ
حَـتَّى دَعَاهُ إِلَى رِضَاهُ ... خَـلَّاقُ عُـلْوٍ وَسَافِـلِ
فَـاسْتَسْلَمَ الشَّيْخُ فِيْ هَنَاءٍ ... لِمُخْتَمِ الْأَمْـرِ نَـازِلِ
لَازَالَ مُـزْنُ الرِّضَا عَلَيْهِ ... يَهْمِي بِـوَدْقٍ وَوَابِـلِ
رَحْمَةُ رَبِّي عَلَـيْهِ تَتْرَى ... فِيْ بُكْـرَةٍ وَالْأَصَائِلِ
وَصَـلِّ رَبِّ عَلَى النَّبِيِّ ... قَـدْ جَاءَنَا بِا لـدَّلَائِـلِ

## تمـــت

اعتنى بطبع هذه القصيدة :حفيده السيد عمر عبد الله حفظه الله

## هذه قصيدة من كلام الحبيب أحمد بن أبي بكر بن سميط

---

نَدْعُــوْكَ لَا نَدْعُــوْ سِوَاكَ إِلَهَنَــا
فَالْطُفْ بِنَا وَاجْعَلْ رِضَاكَ شِعَارَنَــا

يَارَبِّ قَدْ ضَاقَ الْخِنَــاقُ وَهَالَنَــا
خَطْبُ الْكُرُوْبِ وَحَادِثَــاتُ زَمَانِنَــا

يَارَبِّ قَدْ عَزَّ النَّصِيْـــرُ وَمَالَنَــا
إِلَّاكَ نَرْجُـــوْهُ لِكَشْفِ كُرُوْبِنَــا

هَلْ ثَمَّ غَيْــرُكَ يَاإِلَهِــي يُرْتَجَــى
أَوْهَــلْ لِغَيْــرِكَ نَشْتَكِــي أَحْوَالَنَــا

أَوْ هَلْ يَخِيْبُ رَجَاؤُنَا بِكَ سَيِّــدِي
كَلَّا فَلَيْسَ يَخِيْــبُ فِيْكَ رَجَاؤُنَــا

فَبِحَــقِّ رِفْعَــةِ سِرِّكَ الْمَــوْدُوْعِ فِي
أَسْمَائِكَ الْحُسْنَى بِلُطْفِكَ حُفَّنَــا

يَارَبَّنَــا إِنَّــا تَوَسَّلْنَــا بِمَــنْ
بِهُــدَاكَ لِلــدِّيْنِ الْقَوِيـــمِ هَدَيْتَنَــا

الْمُصْطَفَى الْمُخْتَارِ مَنْ فَاقَ الْوَرَى
وَرَقَى إِلَى الرُّتَبِ الْعُلَى لَمَّــا دَنَــا

لَوْلَاهُ لَمْ نَشْهَدْ سَنَـا بَرْقِ الْهُـدَىٰ
كَلاَّ وَلَا سَطَعَتْ شُمُـوْسِ يَقِيْنِنَـا
هُوَ أَصْلُ كُلِّ فَضِيْلَـةٍ وَجَمِيْلَـةٍ
، هُوَ أَشْرَفُ الرُّسُلِ الْكِـرَامِ حَبِيْبُنَـا
يَارَبِّ وَفِّقْنَـا لِمَـا تَرْضَىٰ وَلَا
تَجْعَلْ إِلَىٰ سُوْءِ الْحِسَابِ مَصِيْرَنَا
وَاجْعَلْ تَوَكُّلَنَـا عَلَـيْكَ وَلَا تَكِـلْ
لِسِوَىٰ جَنَـابِكَ يَاإِلَهِـي أَمْرَنَـا
وَاصْلِحْ فَسَادَ قُلُوْبِنَا وَاجْعَـلْ لَنَـا
مِنْ كُلِّ هَمٍّ مَخْرَجـاً وَارْأَفْ بِنَـا
وَتَعَطَّـفِ اللّهُـمَّ فِي غُفْـرَانِ مَا
قَدْ كَانَ مِنَّـا مِنْ قَبِيْـحِ ذُنُوْبِنَـا
وَاصْلِـحْ عَوَاقِبَنَـا وَسَهِّـلْ أَمْرَنَـا
وَانْصُرْ وَأَيِّـدْ مَنْ يُؤَيِّـدُ دِيْنَنَـا
وَاشْمَلْ جَمِيْعَ الْحَاضِرِيْنَ مُرَادَهُـمْ
مِنْ كُلِّ مَا تَرْضَىٰ بِهِ يَارَبَّنَـا
وَأَفِضْ عَلَيْنَا سُحْبَ عَفْوِكَ وَاسْقِنَـا
كَأْساً رَوِيًّـا مِنْ حِيَـاضِ نَبِيِّنَـا

وَاخْتِمْ بِخَاتِمَـــةِ الـــرِّضَا أَعْمَالَنَــــا

وَاجْعَلْ عَلَى التَّوْحِيْدِ آخِرَ عُمْرِنَا

وَأَفِضْ عَلَى الْعَبْدِ الذَّلِيْـــلِ مَوَاهِبــاً

وَانْشُلْــهُ مِنْ أَوْحَالِــهِ مِمَّــا جَنَــا

وَعَلَى الرَّسُوْلِ أَبِى الْبَتُــوْلِ محمـــدٍ

خَيْــرِ الْأَنَامِ صَلَاتُنَـــا وَسَلَامُنَـــا

وَعَلَى جَمِيْعِ الْآلِ وَالْأَصْحَابِ مَنْ

هُمْ أَنْجُــمُ ظَهَــرَتْ بِآفَاقِ السَّنَـــا

بسم الله الرحمن الرحيم

شَيْئٌ لِلّٰهِ شَيْخَ الإِسْلَامِ — سَيِّدِي قُطْبُ الأَنَامِ

عَبْدِ الرَّحْمٰنِ الكِرَامِ — المَدَدَ دِي شَيْخِ الإِسْلَامِ

نَجْلُ خَيْرِ المُرْسَلِيْنَ — غَوْثُنَا وَالمُسْلِمِيْنَ

مَنْ بِمَمْبَاسَ دَفِيْنَ — مَدَدَا شَيْخِ الإِسْلَامِ

كَانَ رُكْنًا فِي الوُجُوْدِ — صَادِقًا مُوْفِي العُهُوْدِ

لَقَبُهُ مُوِي عَبُوْدِ — وَكَذَا شَيْخِ الإِسْلَامِ

كَانَ قُطْبًا فِي السَّوَاحِلْ — كَانَ شَمْسًا لِلأَفَاضِلْ

كَانَ بَدْرًا لَا يُمَاثِلْ — كَانَ شَيْخًا لِلإِسْلَامِ

كَانَ بَحْرًا لِلعُلُوْمِ — كَانَ كَاشِفْ لِلغُمُوْمِ

رَافِعًا أَيْدِي الظُّلُوْمِ — وَمُعِيْنًا لِلإِسْلَامِ

كَانَ شَيْخًا وَشَرِيفًا     زَاهِدًا غَيْثًا مُنِيفًا
سَيِّدًا اَسْمَى عَفِيفًا     وَمُحِبًّا لِلْإِسْلَامِ

كَانَ لِلّٰهِ صَفِيًّا     وَنَقِيًّا وَوَلِيًّا
عَارِفًا حَبْرًا مَلِيًّا     بَلْ وَنُورًا لِلْإِسْلَامِ

كَانَ عَوْنًا لِلْجَمِيعِ     بِالرَّفِيعِ وَالْوَضِيعِ
وَغَدًا فَهُوَ شَفِيعِ     اَلْمَدَدْ شَيْخِ الْإِسْلَامِ

كَانَ بَشًّا شَا عَجِيبًا     عَالِمًا شَيْخًا طَبِيبًا
عَاقِلًا اَيْ وَلَبِيبًا     وَجَوَادًا لِلْإِسْلَامِ

سَيِّدٌ اَصْلُهُ طَيِّبٌ     جَدُّهُ طَهَ الْحَبِيبُ
مَنْ قَلَاهُ فَلْ مُخَيَّبٌ     وَخَبِيثٌ لِلْأَنَامِ

سَيِّدٌ عَدْلٌ عَفِيفٌ     وَسَمَيْدَعٌ ظَرِيفٌ
وَحَلِيمٌ وَلَطِيفٌ     اَلْمَدَدْ شَيْخِ الْإِسْلَامِ

| | |
|---|---|
| وَأَبُو بَكْرٍ الْخَطِيبُ | وَفَقِيهٌ عَلِيٌّ لَبِيبُ |
| نَجْلُ عُمَرَ النَّقِيبُ | الْمَدَدْ شَيْخَ الْإِسْلَامِ |
| وَمُحَمَّدُ بْنُ سَعِيدِ | وَفَقِيهِ ذُو الْمَزِيدِ |
| هُوَ أُوَيْسُ ذُو الْمَجِيدِ | اِبْنُ عُمَرَ ذِي الْمَقَامِ |
| قَرَرَ عِلْمًا كَثِيرًا | عِنْدَهُمْ وَهُوَ صَغِيرًا |
| فَاسْتَوَى شَيْخًا شَهِيرًا | وَإِمَامًا لِلْإِسْلَامِ |
| مَنْ حَبَّاهُ فَهُوَ ظَافِرٌ | مَا قَلَاهُ غَيْرُ فَاجِرٍ |
| فِي مَحَلِّ الدَّارَيْنِ خَاسِرٌ | الْمَدَدْ شَيْخَ الْإِسْلَامِ |
| رَحْمَةُ اللهِ تَعَالَى | تَغْشَى شَيْخًا ذَا كَمَالَا |
| وَوِقَارًا وَجَلَالَا | سَيِّدِي شَيْخَ الْإِسْلَامِ |
| رَبِّ سَامِحْ مَا جَنَاهُ | وَاعْطِ يَا رَبِّ رَجَاهُ |
| عَطِّرَنْ رَبِّ ثَرَاهُ | مَوْلَانَا شَيْخَ الْإِسْلَامِ |

سَيِّدٌ كَانَ صَبُورًا     وَضِيَاءً بَلْ وَنُورًا

عَارِفًا شَيْخًا شَكُورًا     أَلْمَدَدْ شَيْخَ الْإِسْلَامِ

كَمْ بِمَوْتِهِ حَزِيْنٌ     رَشَّحَتْ عَنْهُ جَبِيْنُ

كَمْ بَكَتْ بِهِ عُيُوْنُ     أَلْمَدَدْ شَيْخَ الْإِسْلَامِ

لَيْلَةَ الْقَدْرِ أَتَاهُ     حُكْمُ رَبِّيْ إِذْ لَبَّاهُ

شَهْرِ خَيْرٍ قُلْ نَدَاهُ     أَلْمَدَدْ شَيْخَ الْإِسْلَامِ

فِيْ ثَلَاثٍ وَعِشْرِيْنَ     مِنْهُ قَدْ صَارَ دَفِيْنَ

وَتَلَقَّى بِالْأَمِيْنَا     جَدُّهُ خَيْرِ الْأَنَامِ

غَشَمْ هِجْرَةُ أَحْمَدَ     قَدْ نَوَى فِي ابْنِ أَحْمَدَ

١٣٤٠

عَبْدِ الرَّحْمٰنِ الْمُجَدِّدْ     أَلْمَدَدْ شَيْخَ الْإِسْلَامِ

كَمْ مَشَايِخْ كِرَامٍ     لَهُ قَدْ كَانُوْا إِمَامٍ

كَأَبِيْ بَكْرِ الْهُمَامِ     اِبْنِ عَبْدِ اللهِ الْفَخَامِ

رَبَّنَا ارْحَمْ مَنْ دَعَانِي فِي مَدِيحٍ وَلِسَانِ

وَاصِفًا عَبْدِ الرَّحْمَنِ نُوْرَنَا شَيْخَ الإِسْلَامِ

صَلَوَاتٌ لِلإِلَهِ تَغْشِي خَيْرَ خَلْقِ اللَّهِ

مَعَ آلٍ وَالأَوَّاهِ ذُخْرَنَا شَيْخَ الإِسْلَامِ

مَا جَوَادٌ قَدْ تَفَضَّلْ مَا مُعَلِّمْ قَدْ تَوَاسَلْ

مَا رَحِيمٌ قَدْ تَنَزَّلْ جَنَّةُ دَارَ السَّلَامِ

تَمَّتْ مُتَوَسِّل لِشَيْخِ الإِسْلَامِ

أَزْكَى السَّلَامِ ۵ بِلَا انْصِرَامِ ۵ عَلَى إِمَامِ ۵ شَيْخِ الإِسْلَامِ

مِنْ عَبُوْدِهْ ۵ بِسِرِّ الوُجُودِ ۵ بِلَا جُحُودِ ۵ وَلَا امْرَامِ

قُطْبُ الأَقْطَابِ ۵ غَوْثُ الأَحْبَابِ ۵ بِلَا ارْتِيَابِ ۵ نَجْلُ الكِرَامِ

بَدْرُ الأَنَامِ ۵ شَافِي السِّقَامِ ۵ يَوْمَ قِيَامِ ۵ فَكُنْ إِمَامِي

عَبْدِ الرَّحْمَنِ ۵ شَمْسُ العِرْفَانِ ۵ بِلَا نُكْرَانِ ۵ وَلَا ازْدِحَامِ

يا ابنَ أحمدْ ۝ اشفعْ وَمَدْ ۝ فأنتَ المُسْنَدْ ۝ أيا إمامي

قامَ سَمِيْرَهْ ۝ كيلاَ دَجيرَ ۝ صامَ هَجِيْرَهْ ۝ شيخَ الإسْلامِ

كانَ حَكِيْماً ۝ حِبْراً حَلِيْماً ۝ شَيْخاً عَلِيْماً ۝ هادِ الأنامِ

شَيْخِ الوقارِ ۝ جَدُّ الإشارَهْ ۝ ذُو الزِّيارَهْ ۝ فاكْشِفْ عنا سقامِ

أنتَ نَصِيْرِي ۝ بلا نَكِيْرِي ۝ يَوْمَ العَسِيْرِي ۝ فَرَفَعْ ظَلامِ

تمت الرسالة لمدح الشيخ الاسلام

قد توفي ١٣٤٠ سنة في شهر رمضان المبارك

في ثلاث وعشرين رضي الله عنه ولجميع

المسلمين والمسلمات والمؤمنين والمؤمنات

الأحياء منهم والاموات برحمتك يا ارحم

الراحمين امين

## Marejeo ya Vitabu niliyotumia

1. Sheikh Abdullah Swaleh Al-Farsy, Baadhi ya Wanavyuoni wa Kishafi wa Mashariki ya Afrika. (Ukurasa 17-19)

2. Maalim Abdulrahman Saggaf Alawy, Tarekhe ya Sheikhul Islam Mwenye Abudi.

3. Ustadh Harith Swaleh, Chaguo la Wanavyuoni (Uk. 38-39)

4. Al-Habib Abubakar Al-Adny bin Ali Al-Mashhur, Lawamiu Nur (Uk. 360-361)

5. Al-Habib Abdulqadir bin Abdulrahman Al-Juneid, Al-Islam Wal Yamaaniyun Al-Hadharim bi-sharq Afrikiya (Uk 40-41)

6. Sheikh Mansoor A. Sameja, Aali Ba Alawiy, Sehemu ya Kwanza (Uk 181 -183) na (Uk 246-247)

## Marejeo ya waliochangia katika nakala hii

1. Al-Allama Al-Habib Muhammad bin Hassan Al-Nadhiry
2. Al-Allama, Ustadh Harith Swaleh Al-Maawy
3. Sheikh Ali Muhammad Mwinzagu
4. Al-Allama Sayyid Abdallah bin Muhammad As-Saggaf
5. Al-Allama Ustadh Abdurazaq bin Swaleh
6. Maalim Yahya – Khaadimul Maqaam Aal-Saggaf
7. Sayyid Athman bin Umar bin Abdallah As-Saggaf
8. Sayyid Muhammad bin Abdallah bin Muhammad As-Saggaf
9. Sayyid Umar bin Abdallah bin Athman As-Saggaf